GAP भाषा
A MULTILINGUAL JOURNAL OF RESEARCH
( ISSN – 2582-8770 )
Globally peer-reviewed and open access journal.

# સ્વામીનારાયણ: ટેકનોલોજી ઓફ ધ સેલ્ફ

**ડૉ. દિલીપ ચારણ**

અધ્યક્ષ
દર્શનશાસ્ત્ર વિભાગ,
ગુજરાત યુનિવર્સિટી,
અમદાવાદ.

## I

સામ્પ્રત આધુનિકતાવાદી, બિનસાંપ્રદાયિકતાવાદી અને વૈશ્વિકતાવાદી સિદ્ધાંતો અસંતોષકારક સાર્વત્રિકરણો છે. માળખાકીય નિયતિવાદ દ્વારા થતી તેમની નિશ્ચિત આગાહીઓ અસત્ય પૂરવાર થાય છે. (Alexander. 2012 : 480) દુર્ખાઈમ જણાવે છે કે "કોઈપણ લોકો કે કોઈપણ રાજ્ય અન્ય સમાજના ભાગીદાર નથી એવું નથી. ઓછેવત્તે અંશે સમાજનો સર્વલોકો અને સર્વ રાજ્યો સાથે પ્રથમ પ્રત્યક્ષ કે પરોક્ષ રીતે સંપર્ક થાય છે. એવું કોઈ રાષ્ટ્ર નથી જેનો સંબંધ આંતરરાષ્ટ્રીય સ્વરૂપના સામુહિક જીવન દ્વારા પ્રભાવિત ન થયો હોય. જેમ જેમ આપણે ઈતિહાસમાં આગળ વધીશું તેમ તેમ આ આંતરરાષ્ટ્રીય સમુહોનું વિશેષ મહત્ત્વ અને વ્યાપકત્વ જોવા મળશે." (Durkheim. 1961 : 474) આધુનિક વૈશ્વિક હકીકતો આનાથી વિપરીત છે. અર્થાત્ આ આગાહીઓ અત્યારે કાં તો નિરર્થક કે પ્રપંચરૂપ બની રહી છે. ટુંકમાં વિજ્ઞાન અને નીતિ આધારીત માનવતાવાદી વૈશ્વિકધર્મ સામ્પ્રત વિશ્વમાં તૃપ્તિકર નથી. માનવતાવાદી વૈશ્વિક ધર્મ પુરાતન ધર્મને અપદસ્થ કરશે એ માન્યતા અસત્ય ઠરી છે. કાસાનોવા અનુસાર જ્ઞાનપ્રકાશયુગીન પયગંબરો અને પ્રત્યક્ષવાદી સમાજશાસ્ત્રીઓએ ક્યારેય એવું ભાખ્યું નથી. તેમના દષ્ટિબિંદુથી તદ્દન વિપરિત પુરાતન દેવો અને પુરાતન ધર્મો નવજીવન પ્રાપ્ત કરી રહ્યા છે, માનવજાતિની પવિત્રતાના સંવાહક બનીને. (Casanova. 1994 : 430)

## II

આપણે એ સ્વીકારવું જોઈએ કે ધર્મોનું વિશ્વ જટિલ છે. કારણ કે તેમાં સંસ્કૃતિ અને માનવની જ્ઞાનાત્મક શક્યતાઓનું પ્રસ્ફુટન થાય છે. (Pyysiainen llkka and Antonen Veikko. 2012 : 203) આ પ્રસ્ફુટન દ્વારા માનવ ચેતનાનું જ્ઞાનાત્મક સંવર્ધન અને ચૈતસિક ક્રાંતિ થાય છે. ધર્મ અહીં ચેતનાની જ્ઞાનાત્મક ઉત્ક્રાંતિનું સાધન બને છે. ધર્મની સાચી સમજ વ્યક્તિને આત્માની મુખોમુખ ઉપસ્થિત કરે છે. આ અર્થમાં ધર્મ માનવ જીવન સાથે અવિનાભાવ સંબંધે જોડાયેલો છે. આ પ્રકારના ધર્મનેજ્ઞાનપ્રકાશયુગની સંસ્થિકૃત ધર્મની યુતિરૂપ ન માનવો જોઈએ. જ્ઞાનપ્રકાશ યુગ ધર્મને એક સંસ્થિકૃત સ્વરૂપમાં જ જુએ છે. આત્માના સ્વવિકાસથી પાંગરતો અને પોરસાતો, પ્લાવિત થતો અને પુરસ્કારાતો એવો ધર્મ સંસ્થિકૃત ધર્મ નથી. કારણ કે આ ધર્મ એ આત્માશોધનનો ધર્મ છે. સ્વ-શુદ્ધિનો ધર્મ છે. આ પોતાની જાતને પોતે જ ઉજળી કરવાની, માંજવાની પ્રક્રિયા છે. સ્વના વિલિનિકરણ દ્વારા પ્રભુને અંતરમાં પધરાવવાની પ્રક્રિયા છે.

પોતાની જાતને પામવી કેવી રીતે અને પોતાના હૃદયમાં પ્રભુને પધરાવવા કઈ રીતે એ સામ્પ્રત સમાજમાં એક વિકટ પ્રશ્ન છે. અત્યારનો યુગ માહિતીથી એવો રસાયેલો છે કે તેમાં સ્વ-પ્રતિતિનો કોઈ અવકાશ (Space) નથી. આ એક માહિતીયુગીન

વાસ્તવિકતા છે. આવી વિકટ પરિસ્થિતિમાં ધર્મો પોતાના નવીન કલેવર દ્વારા, નવા રૂપાંતરણો દ્વારા, નવી દૃષ્ટિસંપન્નતા દ્વારા વ્યક્તિને પોતાની જાત સાથે જોડવાની ટેકનોલોજીનું સ્થાપન અને નિવેદન કરી રહ્યાં છે.

## III

મીશેલ ફૂકો અને ટેકનોલોજી ઓફ ધ સેલ્ફ :

મીશેલ ફૂકો (Michel Foucault) વીસમી સદીના એક અત્યંત પ્રભાવક ચિંતક છે. તેઓ માનવની પરિસ્થિતિને સમજવા માંગે છે. આજના માનવને સમજવો હોય તો તેને ઘડનારા પરિબળોને સમજવા જોઈએ. સંસ્થા અને સંસ્થાના વ્યવહારો માનવને ઘડે છે. એટલું જ નહિં માણસ પર તે શાસન પણ કરે છે. આ શાસન સંસ્થાગત વ્યવહારો દ્વારા પ્રગટરીતે આપણે જોઈ શકીએ છીએ, અનુભવી શકીએ છીએ. ફૂકોના મતે વ્યક્તિની સંસ્થાકીય ઓળખ પ્રગટ અને પ્રત્યક્ષ છે. પરંતુ સમાજ અને સંસ્કૃતિના વ્યવહારો વ્યક્તિ પર અપ્રગટ રીતે પણ શાસન કરે છે. આમ ફૂકો માનવની સામ્પ્રત પરિસ્થિતિના ઘડતર માટે પ્રગટ સંસ્થિકૃત સંસ્થાઓ અને અપ્રગટ માનવીય વ્યવહારોને કારણભૂત માને છે. જેની ચર્ચા તેમણે 'The birth of the clinic, discipline and punishment, Madness and Civilization, The order of things, Archaeology of Knowledge, Power / Knowledge આદિમાં કરી છે. આ અભ્યાસોમાં સંસ્થાઓ અને અન્ય સામાજિક વ્યવહારો દ્વારા માણસ કેવી રીતે જકડાયેલો છે તેનો અભ્યાસ છે. મીશેલ ફૂકો તેના છેલ્લા સેમિનાર – "ધ ટેકનોલોજી ઓફ ધ સેલ્ફ" માં વ્યક્તિના જકડાયેલા સ્વરૂપમાંથી બહાર આવવાની, પોતાની જાત પાસે જવાની કોઈ ટેકનોલોજી પાશ્ચાત્ય જગતમાં પ્રાપ્ત છે કે કેમ તેની શોધ કરે છે. આ શોધના અંતે પાશ્ચાત્ય પરંપરામાં તેને બે ટેકનીકો પ્રાપ્ત થાય છે. એક ટેકનીક સોક્રેટીસના પ્રશ્ન-પરીપ્રશ્નની પદ્ધતિ છે. જેમાં વ્યક્તિ પોતાની જાત પાસે પ્રશ્ન-પરિપ્રશ્નના માધ્યમ દ્વારા જઈ શકે છે, એવું ફૂકો પ્રતિપાદિત કરે છે. બીજી ટેકનીક તેને ખ્રિસ્તીધર્મમાં પ્રાપ્ત થતા પાપના એકરાર (Confession)માં જોવા મળે છે. તેના મતે આ એકરાર વ્યક્તિ પોતાની જાતને મળ્યા વગર કરી શકે નહીં. આ સિવાયની અન્ય પદ્ધતિ પાશ્ચાત્ય સંસ્કૃતિની પરંપરામાં ફૂકોના મતે જોવા મળતી નથી.

ભારતીય સંસ્કૃતિને જો આ પ્રશ્ન પુછીએ તો પોતાની જાત પાસે જવાના, પોતાની જાતને ઓળખવાની અને જાણવાની અનેક ટેકનોલોજી ભારતીય માનસે વિકસાવેલી છે એમ નિઃશંકપણે કહી શકાય. કાર્તિકેય સી. પટેલ અનુસાર "પૂર્વની પરંપરાઓ આધ્યાત્મિકતા અને ચેતનાના અભ્યાસોમાં અત્યન્ત મહત્ત્વનું સ્થાન ધરાવે છે. આજ કારણે આધુનિક મનોવિજ્ઞાન પૂર્વના ડહાપણની પરંપરાઓના શિક્ષણ સાથે ઘરોબો કેળવવા યત્નશિલ છે. અને આ પૂર્વની પરંપરાને વ્યાપક રીતે સાર્વત્રિક સ્વીકૃતિ મળતી જાય છે." (Miller. 2012 : 343) પોતાની જાતને ઓળખવાની, આત્મસ્થ થવાની, આત્મદીપ થવાની અનેક પદ્ધતિઓ ભારતીય પરંપરામાં, ભારતની ધાર્મિક સંસ્થાઓના ઘડતર અને ચણતરમાં જોવા મળે છે. આ પરંપરા બૌદ્ધ હોય, જૈન હોય કે હિંદુ હોય. ભારતીય માનસનો પુરુષાર્થ પોતાની જાતને જાણવાનો છે. પોતાની જાતને જાણવા માટે સાતત્યપૂર્ણ તલાવેલી જરૂરી છે. આ સાતત્યપૂર્ણ તાલાવેલીને ઉછેરવી, સંકોરવી અને સંસ્કારવી એટલે જ સાધનાપદ્ધતિ.

## IV

આ સાધનાપદ્ધતિનો કેન્દ્રિય વિચાર એ આત્માની સાથે મુખોમુખ થવાનો છે. એવી અંતદૃષ્ટિ કેળવવાની છે જેમાં હું આત્મા છું, અક્ષર છું, બ્રહ્મ છું એવો અનુભૂતિનો રણકાર પ્રાપ્ત થાય. (સાધુ બ્રહ્મદર્શનદાસ. ૨૦૧૦ : ૯૧) આત્મા કે સ્વને કશું ન સ્પર્શે, કોઈ ટોચો વાગે જ નહીં આવી અવસ્થા કેવી રીતે પ્રાપ્ત કરવી. દેહભાવમાંથી આત્મભાવ કેવી રીતે પેદા કરવો. એનું પ્રથમ પગથિયું છે

- **સંતનું શરણ**. સંત એ બહ્મવિદ્યાના ભોમિયા છે. આ ભોમિયાના માર્ગદર્શન દ્વારા થતી સાધના એ દેહભાનમાંથી વ્યક્તિને મુક્ત

કરી આત્મચેતનમાં પ્રતિષ્ઠિત થવાની ગુરૂચાવી સ્વામીનારાયણ સંપ્રદાયમાં કેન્દ્રસ્થાને છે. સંત તે છે જેને આ દુનિયાના પારખાં છે, તો તેને પરાત્પરના એંધાણ પણ છે. એટલે સંત એ સ્વામિનારાયણ સંપ્રદાયમાં કેન્દ્ર સ્થાને છે. આ કેન્દ્ર દ્વારા સ્વ ને જાણવાનો, સમજવાનો, રાગદ્વેષ અહંકાર અને ઈર્ષા સાથે કઈ રીતે કામ પાડવું તેની સમજણ સાધકને મળી રહે છે. એટલે જ સ્વામિનારાયણ સંપ્રદાયમાં સંતો ધર્મની ધુરા પણ છે અને આત્મપ્રતિતિના સંવાહકો પણ છે. આથી જ "જેવી બ્રહ્મવેત્તાને વિશે આત્મબુદ્ધિ માનવી એવું સંત વિશે પણ આત્મબુદ્ધિ રાખવી અને તેને જ પોતાના સ્વરૂપનું, સ્વનો, સ્વ-સ્વરૂપનો અનુભવ થાય છે." (સાધુ બ્રહ્મદર્શનદાસ. ૨૦૧૦ : ૯૬) એટલે 'સ્વ' પ્રાપ્તિની પહેલી ટેકનીક એ સંત સાથેનો અવિનાભાવ સંબંધ. સંત સાથેનું તાદાત્મ્ય જે કીટભ્રમર ન્યાયે વ્યક્તિને સંતરૂપ બનાવે છે. સાચુ સંતત્વ એ 'निजात्मानं ब्रह्मरुपम्' - અત્મસ્થ થવું, આત્મચિંતન કરવું અને તે દ્વારા પોતાની જાતને સંતના સંપર્કમાં મૂકવી એ સતપુરુષના સંબંધે બ્રહ્મરૂપ બનવું. આ સ્વામિનારાયણ ધર્મની પોતાની જાતને મળવાની પ્રથમ ટેકનીક છે.

## V

સ્વપ્રાપ્તિનું બીજુ પગથિયું તે **મંદિર** છે. મંદિર એટલે અક્ષરનું આલય, રહેઠાણ, નિવાસ. મંદિર એ સ્વ-પ્રતિતિનો, આત્મસ્થાપનનો ઉત્સવ છે, ઓચ્છવ છે. મંદિર સ્થુળ નથી મંદિર ચેતન છે. ચેતનાનું કેન્દ્ર છે. આ કેન્દ્ર, એ મંદિરમાં પ્રતિષ્ઠિત રૂપ છે. આ રૂપને નિજમંદિરમાં, આત્મગુહામાં પ્રસ્થાપવાનો આ અવસર છે. સર્વબાહ્ય આવરણોથી દૂર થઈ સર્વ નિયંત્રણો અને ઉપાધિઓથી મુક્ત થઈ તેમાં પ્રવેશ કરવાનો હોય છે. આત્મપ્રતિતિ તત્ક્ષણ થાય પરંતુ સાધકે તેના પગથિયા ચઢવા પડે. કોઈ મંદિર પગથિયા વગરનું નથી હોતું. આ પગથિયાં એ સ્વજાગૃતિ અને ઉત્ક્રાંતિના, આત્મોન્નતિના પગથિયાં છે. આ પગથિયા ચઢીને જ વ્યક્તિ ગર્ભગૃહમાં પ્રવેશ મેળવે છે. સાધનાના પગથિયાં ચઢ્યા પછી જ આત્માના આંગણામાં પ્રવેશ મળી શકે છે. આ એવી ભૂમિ છે જેમાં માણસ કે વ્યક્તિ પોતાની જાતને, પોતાના સ્વનો ઉઘાડ કરી શકે છે. પોતે કેવો છે તે જોઈ શકે છે, જાણી શકે છે. આ ભૂમિએ જીવનની ચોપાટથી અલગ ભૂમિ છે. જ્યાં વ્યક્તિ પોતાનો, પોતાની જાતનો સ્પર્શ કરે છે. ગર્ભગૃહ એ આત્મસંસ્પર્શની ભૂમિ છે. આ ભૂમિમાં ડગ માંડતા માંડતા વ્યક્તિ પરમની મુખોમુખ થાય છે અને અરૂપને રૂપમાં ઢાળવાની જે અપ્રતિમ કલ્પના કરાઈ છે એવી દિવ્ય પ્રતિમા સંમુખ વ્યક્તિ ઉભો રહે છે. આ સંદર્ભમાં પ્રતિમા એ દિવ્યત્વનો આકાર છે. આ દિવ્ય આકારને નમન કરી આત્મમંદિરમાં પધરાવવા એ સાચા અર્થમાં આત્મસંસ્પર્શની દિવ્ય અનુભૂતિમાં સરવાનો પ્રસંગ છે. દિવ્ય ચેતનામાં સ્વને પ્રતિષ્ઠિત કરવાની પ્રક્રિયા કે ટેકનીક એ મંદિર છે. આમ મંદિર એ આત્મસ્થ થવાના, પ્રભુ પ્રસાદને પ્રાપ્ત કરવાના, આત્મજાગરણના કેન્દ્રો છે. પરંતુ આ કેન્દ્રમાં આત્મસર્જનની પ્રક્રિયા સાધકે અનવરત કરવી જોઈએ. મંદિર સાથે જીવંત સંબંધ સ્થપાતો રહેવો જોઈએ. આત્મશુદ્ધિ એ સતત ચાલતી પ્રક્રિયા છે. એટલે જ આ મંદિરમાં સર્વતિથિઓએ જવાનો આગ્રહ છે. કારણ આત્મદર્શનમાં, આત્મઉદ્ઘાટનમાં there can not be any holiday. મંદિર સાથે જીવંત સંબંધ એટલે આત્મા સાથેની રૂબરૂ મુલાકાતનો અવસર. આમ મંદિર એ સ્વને ઉઘાડવાની પ્રક્રિયા તરીકે એક ટેકનીક સ્વરૂપે સ્વામિનારાયણ ધર્મમાં અગત્યનું સ્થાન ભોગવે છે. યોગીજી મહારાજ એટલે જ મંદિરને બ્રહ્મવિદ્યાની (આત્મવિદ્યાની) પાઠશાળા કહે છે. (સાધુ મુકુંદચરણદાસ. ૨૦૧૦ : ૩) E.B. Havell-A Study of Indo-Aryan Civilization અનુસાર મંદિરો એ સ્થાપત્યનો નિબંધ નથી. પરંતુ પત્થરમાં કંડારાયેલો ઉપદેશ છે. જે સૃષ્ટીના સંવાદના પ્રતિકનો અંગુલીનિર્દેશ કરે છે. સમગ્ર જીવનની તેમાં શિક્ષા છે. ભારતની પવિત્ર પરંપરાઓને એ દસ્તાવેજ છે. આ જ અનુસંધાનમાં મંદિર અંગે The Hindu Temple-I માં Stella Kramrisch જણાવે છે કે મંદિર માણસને ઘડે છે. મંદિર સમાજને ઘડે છે. મંદિર સમાજને શુદ્ધ કરે છે. મંદિર નીતિનું વાવેતર કરે છે. મંદિર મનની સ્થિરતા સર્જે છે. મંદિર ભક્તિને પ્રેરે છે. મંદિર એ શાંતિ અને સુખની પ્રાપ્તિ છે. મંદિર જીવનને ઉન્નત કરે છે. મંદિર સ્થાપત્ય અને શિલ્પોને જીવંત રાખે છે. પ.પુ. પ્રમુખસ્વામી મહારાજ મંદિરનો હેતુ સમજાવતાં કહે છે કે "મંદિરો નૈતિક મૂલ્યોનું સંવર્ધન કરે છે. મંદિરો હશે તો મનની શાંતિ હશે. આપણે આપણી અંગત જરૂરિયાતો માટે ઘર અને કારખાનાઓ બાંધીએ છીએ. જ્યારે મંદિર એ એ સ્થાનક છે, જ્યાં બધાને સરખો

લાભ મળે છે. આપણા ઘરના દરવાજા ઉપર એવું કોતરાવી શકીએ છીએ કે 'પરવાનગી વગર પ્રવેશ બંધ'. જ્યારે મંદિરમાં પ્રત્યેકને આવકાર છે. મંદિર સર્વબંધુત્વને પોરસાવે છે. આખું વિશ્વ પરમાત્માની જણસ છે. અને પરમાત્મા બધાનો છે. અહીં ભેદભાવ નથી. આપણે અહીં મોક્ષપ્રાપ્તિ માટે છીએ. મનની શાંતિ અહીં અનુભવાશે. પરમાત્માના દર્શનથી પ્રાર્થનાથી ઘણા પ્રશ્નોનું નિરાકરણ આવે છે. આ જગતમાં આપણેને કોઈ કશુંક આપે તો આપણે કાયમ તેના ઋણી બનીએ છીએ. એવી જ રીતે આપણે પણ કશુંક પરમાત્મા માટે કરવું જોઈએ જેણે આપણને આટલું બધુ આપ્યું છે. મન શરીર અને સંપત્તિથી નિસ્વાર્થિ બનીને જે અહીં સેવા કરશે તેનું અનંત વળતર પરમાત્મા દ્વારા પ્રાપ્ત થશે.(સાધુ મુકુન્દચરણદાસ ૨૦૧૦ : ૫)

મંદિરો એ ભારતીય સંસ્કૃતિના કેન્દ્રો છે. ભારતીય સંસ્કૃતિ એ આત્મસંસ્કૃતિ છે. મંદિરની પ્રત્યેક પ્રવૃત્તિમાં આત્મસંસ્કૃતિને જાગૃત કરવાનો પ્રકલ્પ પણ છે. આ જ કારણે મંદિરની સર્વ પ્રવૃત્તિ આત્મજાગરણ માટેની પ્રવૃત્તિ છે. નૈતિક અને આધ્યાત્મિક સમજનું સંમાર્જન કરવાની પ્રવૃત્તિ જ્યાં આકાર લે છે, તે છે સ્વામિનારાયણ મંદિર. જેમાં પરંપરાનું વહન તો છે જ પરંતુ સાથે સાથે સમાજને સંસ્કારવાની પ્રવૃત્તિઓ પણ છે. આ અહમ્‌ને સમાજમાંથી નિર્મૂળ કરવાની પ્રક્રિયા છે. એટલે જ અહીં સત્સંગકેન્દ્રો, બાળકેન્દ્રો, યુવાકેન્દ્રો, મહિલાકેન્દ્રો એ સમાજ જીવનમાં આત્મિક પરિવારની સ્થાપના છે. સમાજને સશક્ત કરવાની, તેના આંસુ લુછવાની, તેના બરડે હાથ પસરાવવાની, શાતા અને સાંત્વના આપવાની પ્રવૃત્તિ એક 'સામાજિક જવાબદારી તરીકે, સ્વ ના પ્રસરાવ, તરીકે કરવામાં આવે છે.' 'બીજો હું છું' એવું આત્મ ઐક્યનું સમિકરણ તો અહીં છે જ પણ તેથી પણ વિશેષ અન્ય એ પ્રભુની જ અભિવ્યક્તિ છે. આથી જ સ્વામિનારાયણ ધર્મમાં સેવાને પ્રભુસેવા તરીકે સ્વીકારાઈ છે. પુજ્ય પ્રમુખસ્વામી મહારાજ અત્યન્ત સરળ રીતે જણાવે છે કે બીજાના ભલામાં આપણું જ ભલું છે અને આ વિચારને કેન્દ્રમાં રાખી BAPS એક વિશ્વમાન્ય આંતરરાષ્ટ્રીય સામાજિક સંસ્થા રૂપે ઊભરી આવી છે. શિક્ષા, સ્વાસ્થ્ય, પર્યાવરણ, સામાજિક, નૈતિક, સાંસ્કૃતિક તથા આધ્યાત્મિક ક્ષેત્રોમાં માનવ સેવા દ્વારા સતત પ્રવૃત્ત રહે છે. આ પ્રવૃત્તિનું મુખ્ય કેન્દ્ર સેવા દ્વારા પ્રભુને પામવાનું છે. સેવાને આત્મસાત કરવી એટલે આધ્યાત્મિક જીવનનો સુદૃઢ પાયો નાખવો, અને આ બધી જ પ્રવૃત્તિનું કેન્દ્ર મંદિર છે. માણસમાં રહેલા માનવ્યને સંકોરવાનું અને સંસ્કારવાનું કામ એ માનવમંદિરમાં થાય છે. આ અર્થમાં મંદિરોની પ્રવૃત્તિએ માનવ ઘડતરની પાઠશાળાઓ છે. અને આ પાઠશાળામાં તેની પ્રવૃત્તિઓ દ્વારા વ્યક્તિના અહમ્‌નું નિર્ગલન થાય છે. અને માનવ પુષ્પ તેની અંદરની સુગંધથી પુષ્પિત થઈ જગતને પણ સુવાસિત બનાવે છે. આ અર્થમાં મંદિર અને તેની પ્રવૃત્તિ એ આત્મના અજવાળા પાથરવાની પ્રયોગશાળા છે. મંદિર દ્વારા ઘડાતી જીવનરીતિ સ્વ-રૂપાંતરણની જીવનરીતિ છે. અહીં માનવચેતના ઉત્ક્રાંત થાય છે. આ ચેતનાની જ્ઞાનાત્મક ઉત્ક્રાંતિ છે.

જેમાં **સત્સંગ** અને **કથાશ્રવણ** એ **પૂજન** અને **અર્ચન** જેટલું જ આત્મજાગરણ માટે અનિવાર્ય છે. કારણ સત્સંગમાં ભગવાનની નિરંતર સ્મૃતિની હેલી છે. અને આ હેલી આત્મકલ્યાણક છે. એની છાલકથી જે ભિંજાય તે આત્મતેજથી પલ્લવિત થયા વગર ન રહે. કારણ સદાચાર એ જ એના શ્વાસ છે. શતશાસ્ત્રોનું રહસ્ય સત્સંગ દ્વારા મળે છે. (સાધુ બ્રહ્મદર્શનદાસ. ૨૦૦૫ : ૫૫૭) હું 'હું નથી'- અહંકારની શૂન્યતાનું તાત્પર્ય, આત્મખેવનાની અનવરત અભિપ્સા એટલે જ કંઠીનું સેવન. શ્રીજી મહારાજ અને ગુણાતિત ગુરુઓએ આદર્શ સત્સંગીનો નિત્યક્રમ દર્શાવેલો છે. આ નિત્યક્રમ વ્યક્તિ, કુટુંબ, સમાજ અને વિશ્વ સમસ્તને ઊજળા કરવાનો માર્ગ છે. પરમતત્ત્વને પોતાનામાં પધરાવવાનો, નિજમંદિરમાં પધરાવવાનો, ઘરમાં પધરાવવાનો પ્રાતઃ અને સાયં આરતી અને સત્સંગ દ્વારા ઘરને આત્મિક એકરાગતામાં તરબોળ કરવાનો પ્રયત્ન છે. સત્સંગ એટલે 'निजात्मानं ब्रह्मरुपम्' એટલે જીવ પોતે બ્રહ્મરુપ થાય અને બ્રહ્મરૂપ થઈને ભગવાનની ભક્તિ કરે એ જીવનો સત્સંગ છે. અને આ દ્વારા પ.પુ. પ્રમુખસ્વામી મહારાજ અખંડઆનંદ, અખંડ સુખ અને અખંડશાંતિએ જીવનો સત્સંગ છે એમ દર્શાવે છે. આધ્યાત્મિકતાની સર્વોચ્ચ સ્થિતિ એટલે જે શ્રેષ્ઠ છે તેને વિચારવું, સમજવું, માનવું અને તે માટે સર્વ મર્યાદાઓને તિલાજંલી આપવી તે જ સાચા અર્થમાં **આત્મિક સત્સંગ** છે. આ આત્મિક સત્સંગને કેળવવો તેને અનુભવવો એ એક એવી ટેકનીક છે જે દ્વારા આપણે આપણી જાતને, આપણા સ્વની મુખોમુખ થઈ શકીએ છીએ.

## VI

**કથાશ્રવણ** એટલે સદ્‌ગુણોનું વાવેતર. આસ્થા એ સમજણનું દઢિકરણ, શ્રદ્ધા, ધીરજ અને હિંમતનું સતત સિંચન. જીવનના ધ્યેયનું, આત્મસ્વરૂપનું, આત્મ ઉપાસનાનું સુગમ સાધન (સાધુ બ્રહ્મદર્શનદાસ. ૨૦૧૦ : ૪) કથા એ ભારતે પ્રગટાવેલો શ્રવણ દ્વારા આત્મપ્રતિતિ અને આત્મપ્રાપ્તિનો માર્ગ છે. વચનામૃત-૪૯ માં કથાને અતૃપ્તલગની તરીકે ઓળખાવી છે. વચનામૃત -૪૯ માં સ્વામિનારાયણ ભગવાન જણાવે છે કે : 'અમારે તો ભગવાનની કથા-કિર્તન કે વાર્તા કે ભગવાનનું ધ્યાન એમાંથી કોઈ કાળે મનની તૃપ્તિ થતી જ નથી.' કારણ કથાશ્રવણ એ અનવરત આત્મસાધનાને ઉદિપ્ત કરે છે. અહીં સાંભળવું એટલે અંતરમાં ઉતારવું અને આંતરપ્રતિતિ દ્વારા પોતાની જાતના કમાડ ખોલવા. હૃદયગુહામાં પડેલા સત્યને આ શ્રવણ પ્રગટ કરે છે. આમ કથાશ્રવણ એ આત્મ પ્રતિતિનો એક માર્ગ છે. એક ટેકનીક છે જે આપણને આપણી જાતને મુખોમુખ લાવીને મુકે છે.

આત્મસ્વરૂપનું **શ્રવણ** કરવા માત્રથી 'હું આત્મા છું' એમ કહેવા કે વિચારવા માત્રથી આત્મરૂપ થવાતું નથી. (વચ. પ્ર. ૫૬, મ. ૩૫, અં.૩૬) સંતપુરુષના પ્રસંગે જો આત્માના સ્વરૂપનું શ્રવણ કર્યા પછી તેનું **મનન** અને **નિદિધ્યાસન** કરે તો આત્માના સ્વરૂપની પ્રતિતિ અને અનુભૂતિ જરૂર થાય છે. (વ.ચ.સા. ૩, અમ.૨૭) પ.પુ. પ્રમુખસ્વામી મહારાજ કહે છે કે 'निजात्मानं ब्रह्मरुपम' પોતાનો આત્મા બ્રહ્મરૂપ છે. આ શ્રીજી મહારાજની મુખ્ય આજ્ઞા છે તેનું નિરંતર અનુસંધાન રાખવું, સવાર-સાંજ આત્મચિંતન કરવું. એમ કરતાં કરતાં એવી સ્થિતિ થાય છે. નિરંતર આનો અભ્યાસ હોય તો આ વાત સિદ્ધ થઈ જાય છે. અમથા બેઠા હો તોય ગોખ્યા કરો, બોલ્યા કરો, વિચાર્યા કરો કે "હું આત્મા છું, અક્ષર છું, બ્રહ્મ છું." આ અનુસંધાન એ જ આત્મપ્રતિતિનો રાજમાર્ગ. (સાધુ બ્રહ્મદર્શનદાસ ૨૦૧૦ : ૯૬) આમ શ્રવણ, મનન અને નિદિધ્યાસન એ જ આત્મપ્રતિતિનો સ્વામીનારાયણ ધર્મમાં સૂચવેલો, રાજમાર્ગ છે. ગુણાતિત સતપુરુષ વિષે **'આપોપુ'**. સતપુરુષને અન્ય ન ગણતાં પોતારૂપ ગણવા એનો અર્થ આપોપુ. આ આપોપાની અવસ્થા એ સાધર્મ્ય અવસ્થા છે. સતપુરુષને પોતારૂપ માનવા. સતપુરુષ એજ મારો આત્મા છે, મારું સ્વરૂપ છે. એવો સતપુરુષનો ભાવ પોતાનાં વિષે લાવવો એ પણ આત્મપ્રાપ્તિની એક વિશિષ્ટ ટેકનીક છે. આને આપણે સતપુરુષમાં આત્મબુદ્ધિ એમ કહી શકીએ. સતપુરુષના ગુણોને પોતાનામાં પધરાવવા, પોતામય માનવા, મન-કર્મ અને વચનની સર્વ ક્રિયાઓમાં સતપુરુષની જ અભિવ્યક્તિ થઈ રહી છે એમ માની ક્રિયા કરવી. આ માટે પ્રતિક્ષણ સતપુરુષની પોતા દ્વારા થતી અભિવ્યક્તિ એ જ સાચી આત્મપ્રતિતિનો માર્ગ છે.

## VII

**ઘરમંદિર** એટલે ઘરમાં પરમાત્માનું સ્થાનક. આ સ્થાનક એટલે પરમાત્માનો ઘરમાં નિવાસ. ઘરનું દિવ્યીકરણ (Divinization). જે ઘરમાં પ્રભુનો નિવાસ તે ઘરમાં વ્યક્તિનું દિવ્યીકરણ સ્વ-પ્રતિતિની શક્યતા અને ક્ષમતા વિશેષ. ચેતનાની પવિત્ર મનઃસ્થિતિ એ આવા ઘરમંદિરમાં સહજ છે. બાળકોમાં આ દ્વારા દિવ્યત્વનાં સંસ્કારો પડે છે. ધીમે ધીમે ઘરની પ્રત્યેક વ્યક્તિ એમાં જોડાય છે અને આખું ઘર પવિત્રતાના આગોશમાં, દિવ્યત્વનાં આગોશમાં લપેટાય જાય છે. ઘરમંદિર આત્મસંસ્કૃતિના મૂલ્યોને વધારે છે. પરમાત્મા સાથેની એકરાગતા પ્રગટાવે છે. અસદ્ વર્તનને સહજ રીતે ટાળે છે. આ મંદિરને હરીમંદિર એવું કહેવામાં આવે છે. જ્યાં પુરુષોત્તમ નારાયણ પોતે નિવાસ કરે છે, એવાં દિવ્યતત્ત્વનું સ્થાનક એટલે સર્વ ચિંતામાંથી મુક્તિ. હરીમંદિર એ કેવળ પૂજાનો ઓરડો નથી, પરંતુ આત્મદિપ્ત સંતોનું પ્રગટીકરણ છે. આ પ્રગટીકરણનો પ્રકાશ સમગ્ર કુટુંબમાં પ્રસરતો રહે છે. આમ ઘરમંદિરો જીવનના ગુણાત્મક પરિવર્તનના કેન્દ્રો છે. આત્મસંસ્કૃતિનાં સંવાહકો છે. અહીં પવિત્રતા અને શુદ્ધતા એ સાહજિક ધર્મ છે. કારણ કે આ ધર્મો પ્રભુના છે અને પ્રભુના આપોપા સ્વરૂપે આપણા પણ છે. ઘરમંદિર અંગે પુજ્ય શ્રી પ્રમુખસ્વામી મહારાજ જણાવે છે કે આત્મચિંતન માટે પ્રાતઃ ઘરમંદિરમાં બેસવું જોઈએ. જેથી મનને શાતા થાય છે. પૂજા, આરતી અને થાળ પછી જ દિનચર્યા-વ્યાવહારિક પ્રવૃત્તિનો આરંભ કરવો જોઈએ. (સાધુ મુકુંદચરણ. ૨૦૧૦ : ૧૯૨) ઘરમંદિરમાં પરમાત્માને થાળ ધરાવ્યા પછી જ ભોજન કરવું જોઈએ.

ઘરમંદિર ઉપર આપણે એટલા માટે ભાર આપીએ છીએ કે જેમ આપણા ઘરમાં પરમાત્મા વસે એમ આપણે પણ એના ઘરમાં એ જ શાંતિ, પવિત્રતા અને ઐશ્વર્યથી રહીએ. પરમાત્મા ઘરમાં સ્થિત છે. આપણી સઘળી પ્રવૃત્તિને તે પ્રેમથી જુએ છે. ઘરમંદિરમાં એકવાર પ્રભુ અભિશિક્ત થાય પછી તેને આપણા ચૈતન્ય મંદિરમાં પહોંચતા વાર લાગતી નથી. ઈશ્વરપૂજાને અનવરત રાખવી, તેની હાજરીનો સંસ્પર્શ કેળવવો – અનુભવવો અને તે દ્વારા એ જ હાજરીને આત્મસ્થ કરવી આ એક મહત્ત્વની ટેકનીક છે. આ આત્મસ્થ થવાની પ્રક્રિયા છે. જે દ્વારા આપણે પવિત્ર થઈએ છીએ એટલું જ નહીં પરંતુ આપણામાં રહેલા આત્મદેવને પલ્લવિત કરીએ છીએ.

આવી જ એક બીજી ટેકનીક એ **ઘરસત્સંગસભાની** છે. કુટુંબને પ્રેમથી વણનાર, સંબંધોને ઉષ્મા ભરેલા અને સજ્જનતા અને સૌજન્યથી ઓપતા રાખવા, જ્ઞાન અને સમજણના તાણાવાણાથી કુટુંબને ઉષ્મા ભરેલું બનાવવું એ ઘરસત્સંગસભાનો એક ઉદ્દેશ્ય છે. આ માટે આરતી અને થાળ પછીથી વિસએક મીનીટ સુધી સત્સંગસભા – જેમાં બધા જ કુટુંબીજનોનો સમાવેશ થાય છે – તેમાં બે મીનીટ ધૂન, ઈષ્ટદેવનો મંત્ર અને જપ, ચાર મીનીટ ભજન અને પંદર મીનીટનું શાસ્ત્રનું કે સત્સંગનું સાહિત્ય વાંચન. આ વાંચન એ ધીમે ધીમે આત્મ જાગરણમાં અને નિર્મળ કુટુંબ વ્યવહારમાં પરિણમે છે. એટલે જ એને સત્સંગસભાની સાથે સાથે સત્સંગગંગા કહેવુ પણ યોગ્ય છે. સમાજશાસ્ત્રીય દષ્ટિએ ઘરને એકરાગ સ્થિતિમાં, સંવાદમાં મૂકવા અને તે દ્વારા કુટુંબના સંબંધોને સ્વાસ્થ્ય બક્ષવા માટે સત્સંગસભા મહત્ત્વનું ઘટક છે. આ દ્વારા Marmot અને Syme (Ornstein. 1988 : 125) જણાવે છે કે સામાજિક સ્થિરતા અને સામાજિક સંબંધો વધુ સુદઢ બને છે. Dr. Harold wise અનુસાર કુટુંબના પુનઃજોડાણની આ ચિકિત્સા છે. સદીઓથી લોકો કુટુંબમાં જીવતા આવ્યાં છે. છેલ્લા સો વર્ષોમાં આપણે વિખુટા પડ્યા છીએ. એટલે આ આપણી પુરાતન તંદુરસ્તીનો ઉપચાર જે પુરાતન સમુહજીવનમાં વણાયેલો હતો, જેને કારણે સમગ્ર સમુહ એકરૂપ થઈને કાર્ય કરતો હતો. એવી આ ઉપચાર પદ્ધતિ છે. આ દ્વારા કુટુંબ અને કુટુંબો આંતરિક સંબંધોથી જોડાય છે. ધાર્મિક અને સામુહિક સંગઠનમાં એકરાગતાથી વર્તે છે. એટલે ઘરસભા કુટુંબને એકરાગતા આપે છે તો સત્સંગસભા કુટુંબોને એકરાગતા આપે છે. આ સંદર્ભમાં પુ. પ્રમુખસ્વામી મહારાજ જણાવે છે કે જુના સમયમાં મા-બાપ રામાયણ અને મહાભારતની વાર્તાઓ બાળકોને કહેતા. ધાર્મિક શિક્ષણ શાળામાં ધાર્મિક સંસ્કારો રૂપે બાળકોને અપાતું. આજના સમયમાં મા-બાપ કાળજી રાખતા નથી. શાળામાં ધર્મ ભણાવાતો નથી. આમ બહાર કે ઘરમાં આ પ્રકારનું શિક્ષણ અપાતું જ નથી. આથી આવા સંસ્કારો ઘરમાં આપવા જરૂરી છે અને આ માટે ઘરસભા જરૂરી છે. બાળકો ઉપર વાતાવરણની અસર થાય છે. સત્સંગનું વાતાવરણવાળું ઘર બાળકોને સારી રીતે કેળવી શકે છે. પવિત્ર વાતાવરણ ઘરમાં અને સમાજમાં પ્રસરી રહે છે. ઘરસભા કુટુંબની સાંકળને વધુ સુદઢ બનાવે છે. આજના ભૌતિકવાદી વાતાવરણમાં લોકો પોતાની ફુરસદે ઘરમાં જમવા અને સુવા આવે છે. તેથી કુટુંબના સભ્યો એકબીજાને મળતા ન હોય એવી સ્થિતિ હોય છે. મતો જુદા પડે અને પ્રત્યેક વસ્તુમાં કજિયો થાય. એટલે કુટુંબમાં પ્રેમ અને એકતા ક્યાંથી હોય? કુટુંબમાં સભ્યો સાથે મળી શકતા નથી એવું નથી, પરંતુ આપણે નિશ્ચયમાં પાછા પડીએ છીએ. આમ ઘરસભા અને સત્સંગ સભા એ ચિત્તને શાંત, સંવાદિ અને સ્વસ્થ રાખવાની એક એવી ટેકનીક છે જે આત્મજાગરણ માટે પાયાની છે.

## VIII

**ઉત્સવો** એ વ્યક્તિને પોતાના પવિત્ર આત્મા સાથે જોડે છે. લોકોમાં આધ્યાત્મિકતાના મંડાણ કરે છે. આ ઉત્સવો એ આધ્યાત્મિકતાને જોડનારી એક સફળ કડી છે. ઉત્સવો ઘરમાં પણ થાય અને સમાજમાં પણ થાય. આથી જ ઉત્સવોએ પ્રભુમિલનની તિથિઓ છે. બ્રહ્માનંદ સ્વામી કહે છે કે 'રાજ મારે દિન દિન દિવાળી રે, વ્હાલા મળતા તમને વનમાળી રે' (Sadhu Mukundcharandas. 2010 : 43) પરમાત્માને મળવું એ જ દિવાળીનો ઉત્સવ. આમ ઉત્સવો એ પ્રભુમિલન, આત્મપ્રસાદીની શુભ પળોને વધાવવાનો પ્રસંગ છે. આ પ્રસંગ અહમના પ્રસ્થાપનથી ન થાય, અહમના વિગલનથી થાય. અહમ્ને જે ઈશ્વરને શરણે મુકે તેને આત્મપ્રસાદ પ્રાપ્ત થાય. આનો આરંભ ગોવર્ધનપૂજાથી થાય છે. ગોવર્ધનપૂજા એટલે સ્થૂળ ભૌતિકતત્ત્વમાં પણ ચૈતન્યની અનુભૂતિની પળ અને આ ગોવર્ધનપૂજામાં અન્નકૂટ એટલે સર્વ સુખદ વસ્તુ, 'સ્વ' ની બધી જ સારપને પરમાત્માને શરણે ધરવી. આવો પ્રભુને શરણે ગયેલો

જીવ સુખ અને આનંદની અનુભૂતિ કરે એટલું જ નહિ તેનું આખુ વર્ષ પ્રભુમયતાનું વર્ષ હોય, તેના જીવનના બધા જ ડલગાં આત્મપ્રાગટ્યના ડગલા હોય. આથી જ ઉપનિષદો કહે છે કે આવાં આત્મજાગૃતને ક્યાંય સંતાડી શકાતો નથી. न ततो विजुगुप्सते । એટલે જ નવું વર્ષ એ આત્મપ્રાગટયનું વર્ષ છે અને એનું પરિણામ આત્મઅનુરાગ અને આત્માનંદમાં છે. અને એમાંથી જ જે દીપ પ્રગટે તે આત્મદીપ છે. એટલે જ આપણે ત્યાં આશિર્વચન આપતાં સંતો કહે છે કે आत्मदीपो भव । દેવદિવાળી એ દેવની જાગૃતિનો દિવસ છે. યોગનિદ્રામાંથી વિષ્ણુ જાગે છે. આ એક અત્યંત પ્રતિકાત્મક બોધ છે. વ્યક્તિ અજ્ઞાનની નિદ્રામાંથી જાગૃત થાય. આત્મા અજ્ઞાનના બંધનમાંથી મુક્ત થાય, એટલે જ દિવ્યત્વની જાગૃતિ પ્રાપ્ત થાય. રોમ રોમમાં દિવ્યત્વ મહોરી ઉઠે, રોમરોમમાં દિવ્યત્વનું નર્તન થાય એનો અર્થ જ દેવદિવાળી.

મકરસંક્રાંતિ એટલે પુણ્ય કમાવવાનો દિવસ. મમત્વને છાંડવાનો દિવસ. જે મમત્વને દૂર કરી શકે તેમ જ સંક્રાંત થઈ શકે. આત્મજાગૃત થઈ શકે. આથી જ મકરસંક્રાંતિને પુણ્યપરવણી કહેવામાં આવે છે.

વસંતપંચમી એટલે જેને શ્રીપંચમી, વાગીશ્વરી જયંતી પણ કહેવામાં આવે છે. સરસ્વતી જ્ઞાનની દેવી છે. વાણીની દેવી છે અને આ વાણીનો વ્યાપ સ્થૂળથી સૂક્ષ્મનો છે. સ્થૂળવાણીમાંથી ઉપરામ થઈને આત્મા પરાવાણીને વ્યક્ત કરે ત્યારે એ વસંતોત્સવ છે. આવી જ રીતે અન્ય ઉત્સવો જેવા કે મહાશિવરાત્રી, હોળી, રામનવમી, હનુમાનજયંતી, નૃસિંહજયંતી, હિંડોળાપર્વ, રથયાત્રા, જન્માષ્ટમી, ગણેશચતુર્થિ,નવરાત્રી, દશેરા, શરદપૂર્ણિમા બધા જ આત્મજાગરણ અને આત્મસ્પંદનના ઈજનો છે. પોતાની જાતને સમજવા અને સંસ્કારવા માટે આ ઉત્સવો ઉજવવાનો સહીયારો પ્રયાસ સ્વામીનારાયણ ધર્મમાં સ્વીકારાયેલો છે અને આરૂઢ થયેલો છે.

## IX

છ હેતુઓ માટે ભગવાન સ્વામીનારાયણનું પ્રાગટ્ય થયું છે. (Sadhu Mukundcharandas. 2010 : 63)

૧. પોતાના માતા-પિતા ઉપર દિવ્ય પ્રેમની વર્ષા કરી તેમને મોક્ષ અપાવવા.
૨. તેમના દર્શન અને જ્ઞાન માટે તપસ્યા કરી રહેલા તલસી રહેલા અનેક યોગીઓને મોક્ષ અપાવવા.
૩. એકાંતિક ધર્મની સ્થાપના અને પ્રતિપાદન કરવું. આ એકાંતિક ધર્મમાં ધર્મ, જ્ઞાન, વૈરાગ્ય અને ભક્તિ એ ચાર તત્ત્વો છે.
૪. પરમહંસોને બ્રહ્મજ્ઞાન આપવું, બ્રહ્મસ્વરૂપ બનાવવા.
૫. પોતાના પરમ ઐશ્વર્યનું જ્ઞાન તેમના અનુયાયીઓને આપવું.
૬. મોક્ષ માટેનો શાશ્વત માર્ગ આપવો.

પરમાત્મા પોતે અજન્મા છે. જન્મ-મરણથી પર છે. એટલે એમનો જન્મોત્સવ એટલે ભક્તોના હૃદયમાં તેનું પ્રાગટ્ય. પરમાત્માનું આત્મામાં થતું પ્રાગટ્ય. જે લોકો આત્મવિદ્ છે તેમની દ્વારા થતું આત્મપ્રાગટ્ય એટલે જ સ્વામીનારાયણ જયંતી. અનેક આત્માઓનું આત્મ પ્રસ્ફૂટન જે અવસરે થાય, તે અવસર એ જ સહજાનંદ સ્વામીની જન્મજયંતી ઉત્સવ.

આજ પ્રમાણે પાટોત્સવ એટલે આપણા ગુરુ કે પરમાત્મા સાથેનો આંતરસંબંધ પુનર્જીવિત કરવાના કે પુનઃપ્રગટાવવાનો ઉત્સવ. જેમાં નિષ્કુળાનંદસ્વામી, બ્રહ્માનંદસ્વામી, શાસ્ત્રીજી મહારાજ, ભગતજી મહારાજ, યોગીજી મહારાજ અને પુ. પ્રમુખસ્વામી મહારાજના જન્મોત્સવો ઉજવવામાં આવે છે.

## X

આ રીતે પશ્ચિમના સંસ્થિકૃત ધર્મની વિભાવનાથી અલગ રીતે ધર્મસંસ્થાનું આત્માનુષ્ઠાન માટે પ્રાગટ્ય થયું છે, એમ આપણે જોઈ શકીએ. અહીં ધર્મસંસ્થા પોતાના સર્વ વ્યવહારોમાં આત્મોન્નતિ અને આત્મપ્રતિતિ ને જ કેન્દ્રસ્થાન આપે છે. જેમાં આપણે જોયું તે પ્રમાણે સંત, મંદિર, BAPS, સત્સંગ, કથાશ્રવણ, પૂજન-અર્ચન, ઘરસભા, સત્સંગસભા, ઉત્સવો વગેરેમાં આત્મપ્રાપ્તિની ટેકનીક

જોવા મળે છે. આવી ટેક્નીક પશ્ચિમના વિચાર અને વ્યવહાર જગતમાં ઉપલબ્ધ નથી. આ અર્થમાં સ્વામિનારાયણ ધર્મ એ આપણને સાધનાનો રાજમાર્ગ આપે છે. જેનાથી વ્યક્તિ પોતાની જાતને સંસ્કારી શકે, સંમાર્જિત કરી શકે, પ્રગટ કરી શકે અને આત્મઅભિવંદના કરી શકે. જેમાં કોઈ ઢાંગપીછોડો ન હોય. આત્માની નિર્બંધ અભિવ્યક્તિ તેમાં આકાર પામે. આવી વિશિષ્ટ વાત આપણને સ્વામિનારાયણ ધર્મમાં ચોક્કસ પણે જોવા મળે છે. એટલે જ અહીં બેઠેલા સર્વેને આપણે જય શ્રીસ્વામિનારાયણ કહીને વિરમીએ.

## સંદર્ભસૂચિ

1. Alexander J.C., Eds. 2012. *The Oxford Handbook of Cultural Sociology*. New York : Oxford University Press.
2. Casanova J. 1994. *Public Religions in the Modern World*. Chicago : University of Chicago Press.
3. Durkheim E. 1961. *The Elementary Forms of the Religious Life*, Translated by S.W. Swain. New York : Collier Books.
4. Martin Luther H., Eds. 1988. *Technologies of the Self : A seminar with Michell Foucault*. London : Tavistock Publications.
5. Miller Lisa J., Eds. 2012. *The Oxford Handbook of Psychology and Spirituality*. New York : Oxford University Press.
6. Ornstein, R., and D. Sobel. 1988. *The Healing Brain*. New York : Simon and Schuster Inc.
7. Pyysiainen llkka and Anttonen Veikko., Ed. 2002. *Current Approaches in the Cognitive Science of Religion*. New York : Continuum.
8. Sadhu Mukundcharandas. 2010. *Hindu Festivals (Origion. Sentiments and Rituals)*. Ahmedabad : Swaminarayan Aksharpith.
9. Sadhu Mukundcharandas. 2010. *Hindu Rites & Rituals (Sentiments, Sacraments & Symbols)*. Ahmedabad : Swaminarayan Aksharpith.
10. સાધુ બ્રહ્મદર્શનદાસ. ૨૦૦૫. *વચનામૃત રહસ્ય ભાગ-૫ – સ્વામિનારાયણીય સાધના (ઉત્તરાર્ધ)*. અમદાવાદ : સ્વામિનારાયણ અક્ષરપીઠ.
11. સાધુ બ્રહ્મદર્શનદાસ. ૨૦૧૦. *બ્રહ્મવિદ્યાનો રાજમાર્ગ : સ્વામિનારાયણ સાધના*. અમદાવાદ : સ્વામિનારાયણ અક્ષરપીઠ.
12. સાધુ બ્રહ્મદર્શનદાસ. ૨૦૧૧. *વચનામૃત રહસ્ય ભાગ-૧ (અદ્વિતીય આધ્યાત્મિક ગ્રંથ : વચનામૃત)*. અમદાવાદ : સ્વામિનારાયણ અક્ષરપીઠ.
13. સ્વામી મુક્તાનંદ અને સ્વામી નિત્યાનંદ (સંપા.) 28th Edition. ૨૦૧૨. *વચનામૃત*. અમદાવાદ : સ્વામિનારાયણ અક્ષરપીઠ.

### વિશેષ સંદર્ભ

1. Sadhu Mukundcharandas. Third Edi. 2007. *Vachanamrut Handbook. (Insights into Bhagwan Swaminarayan's Teachings)*. Ahmedabad : Swaminarayan Aksharpith.
2. Vries Hent de and Sullivan Lawrence E., Eds. 2007. *Political Theologies (Public Religions in a Post-Secular World)*. New Delhi : Social Science Press and Orient Longman.